## MOKANDA NA LIBOSO MOKOMAKI MOSE MOBIANGAMI

# GENESE[a]

*Kojalisa*

1 Na ebandeli Njambe ajalisaki likolo
mpe mokili. [2] Mokili ejalaki na
lolenge tɛ, bobɛlɛ mpamba; mpe molili
ejalaki na likolo na bisika na bojindo.
Molimo na Njambe ajalaki kotambola
likolo na mai.

3 Njambe alobaki ete, Tika pole ejala,
mpe pole ejalaki. [4] Njambe amɔnaki
pole ete ejalaki malamu; mpe Njambe
akabolaki pole mpe molili. [5] Njambe
abiangaki pole moi, mpe molili abiangaki
butu, mpe mpokwa na ntɔngɔ ijalaki,
oyo mokɔlɔ na liboso.

6 Njambe alobaki ete, Tika etando
monɛnɛ ejala kati na mai, mpe yango
ekabola mai mpe mai. [7] Njambe asa-
laki etando monɛnɛ mpe akabolaki mai
majalaki na nse na etando na mai
majalaki na likolo na etando; ejalaki
mpe bongo. [8] Njambe abiangaki etando
likolo, mpe mpokwa na ntɔngɔ ijalaki,
oyo mokɔlɔ na mibale.

9 Njambe alobaki ete, Tika ete mai
majali na nse na likolo eyangana na
esika mɔkɔ, mpe tika ete mabele makaoki
emɔnana; ejalaki mpe bongo. [10] Njambe
abiangaki mabele makaoki mokili; koya-
ngana na mai abiangaki mabeke; mpe
Njambe amɔnaki ete ejalaki malamu.
[11] Njambe alobaki ete, Tika mokili ebi-
misa matiti mpe ndunda na mbuma mpe
njete na mbuma na kolia, mɔkɔ na mɔkɔ
na lolenge na yango; mbuma ijalaki na
nkona na yango mpenja kati na yango
na mokili; ejalaki mpe bongo. [12] Mokili
ebotaki matiti, mpe ndunda yango
epɛsaki nkona na lolenge na yango
mɔkɔ, mpe njete oyo ebotaki mbuma
na kolia, yango ejalaki na mbuma kati
na yango na lolenge na yango; mpe
Njambe amɔnaki ete ejalaki malamu.
[13] Mpe mpokwa na ntɔngɔ ijalaki, oyo
mokɔlɔ na misato.

14 Njambe alobaki ete, Tika pole
ijala na etando na likolo, ikabola moi
mpe butu. Tika ete ijala mpɔ na bilembo
mpe na bilanga, mpɔ na mikɔlɔ mpe
na mbula; [15] mpe tika ete ijala kopɛsa
pole longwa na etando na likolo mpɔ
na kongɛngɛla mokili; ejalaki mpe
bongo. [16] Njambe ajalisaki pole mibale
minɛnɛ, yango eleki monɛnɛ mpɔ na
kojala mokonji na moi, mpe yango eleki
mokɛ mpɔ na kojala mokonji na butu.
Ajalisaki mpe miɔtɔ lokola. [17] Njambe
atiaki yango kati na etando na likolo
mpɔ na kotanisa mokili, [18] mpe mpɔ na
kojala mikonji na moi mpe na butu,
mpe kokabola pole na molili; mpe
Njambe amɔnaki ete ejalaki malamu.
[19] Mpe mpokwa na ntɔngɔ ijalaki, oyo
mokɔlɔ na minei.

20 Njambe alobaki ete, Tika ete mai
ejala na nyama mingi na bomɔi, mpe ete
ndɛkɛ ipombwa na likolo na mokili na
nse na etando polele na likolo. [21] Nja-
mbe ajalisaki mpe mbisi minɛnɛ, mpe
nyama yɔnsɔ oyo ikotambolaka, oyo
mai etondi na yango, yɔnsɔ na ndenge
na yango; mpe Njambe amɔnaki ete
ejalaki malamu. [22] Njambe apambolaki
yango ete, Bobota mpe bojala mingi;
tondisa mabeke, mpe tika ete ndɛkɛ
ijala mingi na mokili. [23] Mpe mpokwa
na ntɔngɔ ijalaki, oyo mokɔlɔ na
mitano.

24 Njambe alobaki ete, Tika mokili
ebota nyama na bomɔi na ndenge na
yango, nyama minɛnɛ mpe nyama na
kolandaka mpe nyama na mokili na
ndenge na yango. [25] Njambe ajalisaki
nyama na mokili na ndenge na yango,
nyama minɛnɛ na ndenge na yango,
mpe nyama yɔnsɔ ikolandaka na mokili
na ndenge na yango; mpe Njambe
amɔnaki ete ejalaki malamu.

26 Njambe alobaki ete, Tika tojalisa
moto na lolenge na biso na elilingi na
biso; mpe tika ete bajala na bokonji na
likolo na mbisi na mai, mpe na likolo
na ndɛkɛ na likolo, mpe na likolo na
nyama yɔnsɔ, mpe likolo na mokili
mobimba, mpe likolo na bilɔkɔ yɔnsɔ

**1.3:** 2 Kɔl 4.6
**1.6–8:** 2 Pɛt 3.5

[a] Ntina na Genese ete: Ebandeli.

**1.26:** 1 Kɔl 11.7

bikolandaka na mokili. 27 Bongo Nja-
mbe ajalisaki moto na elilingi na ye
mpenja, na elilingi na Njambe ajalisaki
ye; ajalisaki bango mobali mpe mwasi.
28 Njambe mpe apambolaki bango, mpe
Njambe alobelaki bango ete, Bobotaka
mpe bojala na kobota mingi, mpe
botondisa mokili mpe botia yango na
nse na bino; mpe bojala na bokonji
na likolo na mbisi na mai, mpe na
ndɛkɛ na likolo, mpe likolo na nyama
yɔnsɔ na bomɔi ikotambolaka na mokili.
29 Njambe alobaki ete, Tala, nasili kopɛsa
bino ndunda yɔnsɔ ikobotaka mbuma,
yango ijali na mokili yɔnsɔ, mpe njete
yɔnsɔ yango ijali na nkona kati na
mbuma na kolia, mpe yango ikojala na
bino mpɔ na kolia. 30 Mpe nasili kopɛsa
ndunda yɔnsɔ epai na nyama yɔnsɔ na
mokili, mpe epai na ndɛkɛ yɔnsɔ na
likolo, mpe epai na nyama yɔnsɔ iko-
landaka na mokili, mpe oyo ijali na
mpema na bomɔi, ete ilia yango; ejalaki
mpe bongo. 31 Njambe atalaki bilɔkɔ
yɔnsɔ bisilaki ye kojalisa, mpe ijalaki
malamu mingi. Mpe mpokwa na ntɔngɔ
ijalaki, oyo mokɔlɔ na motoba.

2 Bongo likolo na nse isilaki kosalama
mpe ebele na yango yɔnsɔ. 2 Na
mokɔlɔ na nsambo Njambe asilisaki
mosala mosalaki ye, mpe apemaki na
mokɔlɔ na nsambo na misala yɔnsɔ
misalaki ye. 3 Njambe apambolaki mo-
kɔlɔ na nsambo mpe abulisaki yango,
mpɔ ete na mokɔlɔ yango ye apemaki na
misala yɔnsɔ mijalisaki ye mpe misa-
laki ye.

*Moto kati na elanga na Edene*

4 Likolo mpe mokili mpe bilɔkɔ na
kati na yango ijalaki boye na ntango
ijalisamaki yango.

Wana esalaki Yawe Njambe mokili
mpe likolo, 5 naino matiti ejalaki na
mokili tɛ, mpe naino ndunda ekolaki
tɛ—mpɔ ete Yawe Njambe anokisaki
mbula na mokili tɛ, mpe moto na
kotimola mabele ajalaki naino tɛ; 6 kasi
londende ebimaki na mabele mpe epɔli-
saki mokili—7 na ntango yango Yawe
Njambe asalaki moto na mputulu na
mokili, mpe apemaki kati na jolo na ye
mpema na bomɔi, mpe moto akomaki
molimo na bomɔi. 8 Yawe Njambe ako-
naki elanga epai na ebimelo na ntango,
kati na Edene, mpe kuna atiaki moto
oyo ye asalaki. 9 Yawe akolisaki na
mokili njete yɔnsɔ ijali na kitɔkɔ na
kotala, mpe yango ijali malamu na kolia;
atiaki mpe njete na bomɔi kati na elanga,
mpe njete na koyeba malamu mpe mabe.

10 Ebale ebimaki na Edene mpɔ na
kopɔlisa elanga, mpe yango ekabwanaki
na esika yango mpe ekomaki mingala
minei. 11 Nkombo na mɔkɔ ejalaki Pi-
soni. Oyo ejali kojinga mokili mobimba
na Hawila, esika wɔlɔ ekojuama. 12 Wɔlɔ
na mokili yango ejali malamu; bedeliumi
mpe mabanga na soama majali wana.
13 Nkombo na mongala na mibale ejali
Gihona. Yango ejingeli mokili mobimba
na Kusi. 14 Nkombo na oyo na misato
ejali Hidɛkɛlɛ. Yango etamboli epai na
ebimelo na ntango longwa na Asulia.
Mongala na minei ejali Pelata.

15 Yawe akamataki moto mpe atiaki
ye na elanga na Edene kotimola yango
mpe kobatela yango. 16 Yawe Njambe
alakaki moto ete, Yɔ okoki kolia mbuma
na njete yɔnsɔ na elanga, nde mbuma na
njete na koyeba malamu mpe mabe
okoki kolia tɛ. 17 Jambi mokɔlɔ okolia
yango okokufa sɔlɔ.

18 Yawe Njambe alobaki ete, Ejali
malamu tɛ ete moto ajala ye mɔkɔ.
Nakosalela ye mosungi mobɔngi na ye.
19 Yawe Njambe ajalisaki na mabele
nyama yɔnsɔ na mokili, mpe ndɛkɛ yɔnsɔ
na likolo, mpe ayeisaki yango epai na
moto, kotala sɔkɔ nkombo nini ye
akopɛsa na yango, mpe nkombo epɛsaki
moto nyama mɔkɔ na mɔkɔ, ejalaki
nkombo na ye. 20 Moto mpe apɛsaki
nkombo na bibwɛlɛ yɔnsɔ mpe ndɛkɛ
yɔnsɔ na likolo, mpe nyama yɔnsɔ na
lisobe; kasi mosungi mobɔngi na moto
ajuamaki tɛ. 21 Bongo Yawe Njambe
alalisaki moto mpɔngi makasi, mpe
elalaki ye alongolaki mokwa mɔkɔ na
mopanji na ye, mpe ajipaki esika yango
na mosuni. 22 Yawe Njambe ajalisaki
mwasi na mokwa molongolaki ye na
moto, mpe ayaki na ye epai na moto.
23 Moto alobaki ete, Oyo ajali sasaipi
mokwa na mikwa na ngai, mpe mosuni
na mosuni na ngai. Ye akobiangama
mwasi, jambi ye akamatami na mobali.
24 Yango wana moto akotika tata na ye
mpe mama na ye mpe akosangana na
mwasi na ye, mpe bango bakojala
mosuni mɔkɔ. 25 Mobali mpe mwasi na
ye bajalaki bolumbu yɔnsɔ mibale, mpe
bayokaki nsɔni tɛ.

---

**1.27-28:** Gen 5.1-2
**1.27:** Mat 19.4; Mal 10.6
**2.2-3:** Esod 20.11
**2.2:** Ɛbɛ 4.4, 10
**2.7:** 1 Kɔl 15.45
**2.9:** Ɛmɔn 2.7; 22.2, 14
**2.24:** Mat 19.5; Mal 10.7-8; 1 Kɔl 6.16; Ɛfɛ 5.31

*Kilikili na moto*

3 Nyoka alekaki nyama yɔnsɔ na
mokili na mayɛlɛ mabe, oyo Yawe
Njambe asilaki kojalisa. Alobaki na
mwasi ete, Njambe alobaki sɔlɔ ete bino
bokoki kolia mbuma na njete yɔnsɔ na
elanga tɛ? 2 Mwasi ajongiselaki nyoka
ete, Tokoki kolia mbuma na njete na
elanga. 3 Kasi mpɔ na mbuma na njete
yango katikati na elanga Njambe alobi
ete, Bino bokolia yango tɛ, mpe boko-
mama yango tɛ ete bokufa tɛ. 4 Nyoka
alobaki na mwasi ete, Bino bokokufa
sɔlɔ tɛ, 5 mpɔ ete Njambe ayebi ete na
mokɔlɔ bokolia yango, miso na bino
makofungwa, mpe bino bokojala pela-
mɔkɔ na Njambe, koyeba malamu mpe
mabe. 6 Emɔnaki mwasi ete njete ejalaki
malamu na kolia, mpe kitɔkɔ na miso,
mpe ete njete yango ejalaki malamu mpɔ
na kojipola bosɔsɔli na moto, akamataki
mbuma yango mpe aliaki mpe apɛsaki na
mobali na ye, oyo ajalaki na ye elɔngɔ,
ye mpe aliaki. 7 Miso na bango mibale
majipwaki, mpe bayebaki ete bajali
bolumbu. Basɔnaki nkasa na mosuke,
mpe basalaki nkamba na kolata.

8 Bayokaki mpe mongongo na Yawe
Njambe etambolaki ye na elanga na
mpokwa, bongo mobali na mwasi na ye
bamibombaki na elongi na Yawe Njambe,
kati na njete na elanga. 9 Yawe Njambe
abiangaki mobali mpe atunaki ye ete,
Ojali wapi? 10 Ajongisaki ete, Nayokaki
mongongo na yɔ kati na elanga, mpe
nabangaki jambi najali bolumbu mpe
namibombi. 11 Yawe Njambe alobaki
ete, Nani alobeli yɔ ete ojali bolumbu?
Olei mbuma na njete yango epekisaki
ngai yɔ ete olia yango tɛ? 12 Mobali
alobaki ete, Mwasi oyo yɔ opɛsaki ete
ajala na ngai, apɛsi ngai mbuma na njete
yango. Ngai mpe nalei. 13 Yawe Nja-
mbe alobaki na mwasi ete, Osali bongo
mpɔ na nini? Mwasi alobaki ete, Nyoka
akosi ngai, mpe nalei. 14 Bongo Yawe
Njambe alobelaki Nyoka ete, Mpɔ ete yɔ
osali likambo oyo, olakami mabe na
koleka bibwɛlɛ yɔnsɔ mpe nyama na
lisobe yɔnsɔ; okotambola na libumu na
yɔ, mpe okolia mabele mikɔlɔ yɔnsɔ na
bomɔi na yɔ. 15 Nakotia mpe likunya
kati na yɔ mpe mwasi, kati na libota na
yɔ mpe libota na ye; ye mpe akotuta
motó na yɔ, mpe okoswa litindi na ye.
16 Alobaki na mwasi ete, Nakobakisa
mpasi na yɔ na kobota; okobota bana
na mpasi, nde okojala na mposa na
mobali na yɔ, mpe ye akojala na bokonji
likolo na yɔ. 17 Alobaki na Adama ete,
Mpɔ ete oyoki monɔkɔ na mwasi na yɔ,
mpe ete osili kolia mbuma na njete
epekisaki ngai yɔ ete, Okolia yango tɛ,
mokili elakami mabe na ntina na yɔ.
Okolia na yango na mawa mikɔlɔ yɔnsɔ
na bomɔi na yɔ. 18 Ekobimisela yɔ njete
mpe nkamba na njube, mpe okolia
ndunda na mokili. 19 Na milunge na
elongi na yɔ okolia kwanga, kino ntango
ekojonga yɔ kati na mabele, mpɔ ete
okamatamaki na yango, jambi ojali
mputulu, mpe okojonga kati na mputulu.

20 Mobali atangaki nkombo na mwasi
na ye Ewa,[a] jambi ye ajalaki mama na
bango yɔnsɔ na bomɔi. 21 Yawe Njambe
asalaki kasaka na mposo na nyama mpɔ
na Adama mpe mwasi na ye mpe alati-
saki bango.

22 Yawe Njambe alobaki ete, Awa
moto akomi pelamɔkɔ na mɔkɔ na biso,
koyeba malamu mpe mabe; bongo na
ntina ete atia lobɔkɔ tɛ kokwa mbuma na
njete na bomɔi kolia yango mpe koumela
na lobiko na lobiko—23 yango wana Yawe
Njambe abimisaki ye na elanga na Edene,
mpɔ na kotimola mabele wana ekama-
tamaki ye. 24 Bongo ye abimisaki moto,
mpe epai na ebimelo na ntango na elanga
na Edene, atiaki bakeluba na mopanga
na mɔtɔ, mokobongwana bipai yɔnsɔ ete
basɛnjɛla njela na njete na bomɔi.

3.1: Ɛmɔn 12.9; 20.2
3.13: 2 Kɔl 11.3; 1 Tim 2.14
3.15: Ɛmɔn 12.17

La Bible en lingala (haut fleuve)



United Bible Societies
Africa Regional Centre
P. O. Box 42726
Nairobi, Kenya

UBS-EPF 1991-15.5M-052

ISBN 9966 843 30 2